DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7638093 Pages: 764-770




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# TALABA QIZLARNING ILMIY TADQIQOT FAOLIYATIGA BO‘LGAN QIZIQISHLARINI RIVOJLANTIRISH

***Shirin Zaynutdinova***
*TDSHU rektor maslahatchisi*
*zajnutdinovasirin@gmail.com*

**Kalit so‘zlar: :** ilmiy-tadqiqot ishlar, talabalarning o'zini o‘zi boshqarishi, shaxsiy o‘zini o‘zi rivojlantirish, tadqiqot ishlari, olima ayollar.

**Annotatsiya:** Maqolada mamlakatimiz oliy ta’lim muassasalari uchun dolzarb bo‘lgan talaba qizlarni ilmiy izlanishlarga jalb qilish, ilmiy yuksalish muxitini yaratish muammosi tahlil qilingan. Ushbu maqola O‘zbekiston oliy o‘quv yurtlari talabalari va o‘qituvchilari, oliy ta’lim muassasalarining ayol rahbar organlari, shuningdek, tadqiqot muhitida ayollarning o‘rni muammosini o‘rganuvchi olimlar uchun qiziqish uyg‘otadi.

## DEVELOPING THE INTEREST OF FEMALE STUDENTS IN SCIENTIFIC RESEARCH ACTIVITY

**Key words:** medical higher Latin, foreign languages, pharmacology,phrase, doctor, terminology

**Abstract:** This article provides feedback on the status of Latin as a medical language, as well as the importance and proper use of this language for students of medical universities. The current problems are covered in the question of the reasons why the Latin language is used from time immemorial to the present.

## РАЗВИТИЕ ИНТЕРЕСА СТУДЕНТОВ К НАУЧНО-ИССЛЕДОВАТЕЛЬСКОЙ ДЕЯТЕЛЬНОСТИ

**Ключевые слова:** научно-исследовательская работа, студенческое самоуправление, личностное саморазвитие, научно-исследовательская работа, женщины-ученые.

**Аннотация** В статье анализируется проблема привлечения студенток к научным исследованиям, создания атмосферы научного прогресса, что актуально для высших учебных заведений нашей страны. Статья представляет интерес для студентов и преподавателей высших учебных заведений Узбекистана, женских руководящих органов высших учебных заведений, а также ученых, изучающих проблему роли женщин в исследовательской среде.

Universitetlarda professor-o‘qituvchilarning ilmiy-tadqiqot ishlari va talabalarning ilmiy-tadqiqot faoliyati yagona boshqaruv va faoliyat tizimiga kiritilgan. Muammo universitet boshqaruvi va fanning o‘zini o‘zi boshqarish tizimida talabalarning ilmiy-tadqiqot ishlarining umumiy rolini aniqlashda, shuningdek uni turli bo‘limlarda tashkil etish va boshqarishning o‘ziga xos xususiyatlarini aniqlashda yotadi. Talabalarning ilmiy-tadqiqot ishlari quyidagi asosiy yo‘nalishlarni o‘z ichiga olgan universitet boshqaruvi tizimiga uzviy mos keladi: o‘quv va ishlab chiqarish faoliyatini boshqarish, ilmiy-tadqiqot faoliyati va innovatsion ilmiy-texnikaviy ishlanmalarni boshqarish; yoshlar bilan tarbiyaviy va ommaviy-madaniy ishlarga rahbarlik qilish; ma’muriy-xo'jalik ishlarini boshqarish, moliya-xo'jalik faoliyatini boshqarish va boshqalar.

Ilmiy-tadqiqot ishlari universitetlarda ham (fundamental tadqiqotlar muhim o'rin tutadi) va amaliy universitetlarda ham (amaliy, texnik va texnologik tadqiqotlar ustunlik qilgan holda) rivojlanmoqda. O‘qituvchilar va talabalarning ilmiy-tadqiqot ishlari sohasida universitet boshqaruvini tahlil qilishda tizimli yondashuv qo‘llanildi; universitet talabalarining, ayniqsa talaba qizlarning ilmiy-tadqiqot faoliyatini tahlil qilishda induksiya, deduksiya, taqqoslash, ekstrapolyatsiya usullari; talabalarning ilmiy-tadqiqot ishlarini kompleks tahlil qilish usullari va turli kafedralardagi ilmiy mavzularning xilma-xilligi (mutaxassisligiga ko'ra). Kafedralarda talabalarning aniq ilmiy-tadqiqot ishlarini olib borishda ijtimoiy-gumanitar, madaniy-psixologik va pedagogik yondashuvlardan foydalanish katta ahamiyatga ega; o‘z sohasi bo‘yicha ilmiy tadqiqot sohasida empirik va eksperimental tadqiqot usullarini talabalar tomonidan o‘zlashtirish. Kirish qismida ko‘rsatilganidek, talabalarning ilmiy-tadqiqot ishlari ilmiy-pedagogik jarayonning ajralmas qismidir [1]. Bu avlodlar bog‘lanishini, ilmiy an’analarni davom ettirish va rivojlantirishni, universitetning moddiy-texnik bazasini rivojlantirishga ilmiy hissa qo‘shishni ta’minlaydi. Universitetning ilmiy faoliyatini, shu jumladan talaba qizlarning ilmiy-tadqiqot ishlarini boshqarish

tizimi shaxs, talabalarning o'zini o'zi boshqarish va universitet ma’muriyatining ijodiy faoliyatini o‘z-o‘zini tashkil etishning samarali omilidir [2-3]. Ba’zilar gender — bu ayollarning hokimiyatga bo‘lgan intilishlari deb hisoblashadi. Haqiqatda esa, bu erkaklar va ayollar masalalari bilan bog‘liq keng va dolzarb muammo — har ikki jinsning tengligi deb aytish mumkin. Shubhasiz, ayollarning jamiyatda muammolari ko‘proq, shuning uchun ayollarga ko‘proq e’tibor qaratilgan. Bugungi kunda dunyo bilan aloqalar, ta’lim, fan, madaniyat, ijtimoiy siyosat tizimidagi gender nuqtai nazari yangi qarash prototipi, jamoatchilik bilan aloqalar va o‘zaro munosabatlarning yangi moduli sifatida qabul qilinmoqda.

Talabalarning ilmiy ishlanmalarining bir qismi, qoida tariqasida, kafedralarning yetakchi o‘qituvchilari bilan birgalikda universitet faniga va tashkilotning moliyaviy bazasini mustahkamlashga ma’lum hissa qo‘shishi mumkin. Universitetda ixtisoslashgan yo‘nalishlarda (universitetlar yoki fakultetlarda), ham turli profildagi universitetlarni qamrab olgan umumiy yo‘nalishlarda rivojlanmoqda. Ikkinchisiga gumanitar tadqiqotlar, fanning turli sohalarida, shuningdek, fakultet yoki universitetlarda ilmiy ishlar kiradi.

Shuningdek, mamlakatdagi gender tenglik muammolarini hal qilish uchun 14 mintaqadagi turli sohalardagi 180 dan ortiq ayollarni birlashtirishni maqsad qilgan. Asosiy maqsadlar quyidagilardan iborat:

- har bir mintaqada ayollarning tadbirkorlik, ilm-fan, axborot texnologiyalari, sport va ommaviy axborot vositalarida ishtirok etishidagi asosiy to‘siqlarni aniqlash;
- nogiron rahbar ayollarni qo‘llab-quvvatlash;
- gender asosidagi zo‘ravonlik va tengsizlikni kuchaytiruvchi gender stereotiplari va zararli ijtimoiy normalarni yo‘q qilishga hissa qo‘shish;
- har bir hududda xotin-qizlarning mavqeini barqaror yaxshilashga ko‘maklashish bo‘yicha davlat organlari uchun dasturlar, chora-tadbirlar rejalari va tavsiyalar ishlab chiqish.

Rezolyutsiya dunyoning barcha davlatlarini mavjud muammoga e’tibor qaratishga, ilm-fan, texnika va innovatsiya sohalaridagi gender notenglikning sabablarini aniqlash uchun harakat qilishga, shuningdek, ayollar va qizlarni ilmiy faoliyatga jalb etishga qaratilgan chora-tadbir va dasturlarni tashkil etishga chaqiradi.

O‘zbekiston tarixida birinchi marta Senat raisi lavozimi ayol kishiga ishonib topshirilgani va 2019 yil avgust oyida «Xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq va imkoniyatlar to‘g‘risida"gi qonun qabul qilingandan so‘ng, hokim ayollarning paydo bo‘lgani quvonarli rosti. Bularning barchasi umid borligidan dalolat beradi, ammo prezidentning siyosiy irodasi tufayli qarorlarni qabul qilish darajasida ayollarning ishtiroki ortadi.  Yuqorida qayd etilganidek, xalqaro kun ilk bor 2016 yil 11 fevralda BMT Bosh qarorgohida forum tarzida tantana qilindi. Ushbu kunni har yili nishonlash orqali ayollarning ilmiy faoliyatda ishtirok etish muammosiga e’tibor qaratish, ayollar va qizlarning ilm-fan, texnika va innovatsiyalar sohasida erishgan yutuqlarini alohida e’tirof etish maqsad qilingan. Bayramning rasmiy nomida nafaqat ayollar, balki qizlar so’zining tilga olinishi bilan ilmiy guruhlar, to’garaklar va maktab davridagi shu kabi ilmiy ixtisoslik birlashmalarida nafaqat o‘g’il bolalar, balki bunday faoliyatda ishtiroki sezilarli darajada past bo‘lgan qizlar ham qatnashishi lozimligiga ahamiyat qaratishdan iborat. Bundan tashqari, xalqaro kun doirasidagi tadbirlar qatnashchilari faoliyatida gender tenglik tamoyillari ustuvor bo’lishi lozim bo‘lgan maktab va maktabgacha ta’lim muassasalarining 116 o‘qituvchi va tarbiyachilari ishiga ham ahamiyat qaratiladi. BMT o‘z rezolyutsiyasida Ilm-fan sohasidagi ayollar va qizlar xalqaro kunini tashkil etish va nishonlashni nafaqat davlatlar va ularning hukumatlaridan, balki xalqaro tashkilotlar va fondlar, fuqarolik jamiyatlari tuzilmalari, ilm-fan vakillari, shuningdek, tadbirkorlardan ham so‘rab murojaat qiladi. Yangi O’zbekistonda xotin-qizlarning huquq va manfaatlarini, gender tenglikni ta’minlash, oila, onalik va bolalikni himoya qilish, ayollar o‘rtasida tadbirkorlikni rivojlantirish, ular uchun yangi ish o‘rinlari yaratish, mehnat va turmush sharoitlarini yaxshilash bo’yicha davlat siyosati yangi bosqichga ko‘tarildi. Bu borada, jumladan O’zbekiston

Respublikasi Prezidentining “Xotin-qizlarni qo‘llab-quvvatlash va oila institutini mustahkamlash sohasidagi faoliyatni tubdan takomillashtirish chora-tadbirlari to’g’risida”gi 2018 yil 2 fevraldagi PF-5325-son farmoni hamda «Xotin-qizlarning mehnat huquqlari kafolatlarini yanada kuchaytirish va tadbirkorlik faoliyatini qo’llab-quvvatlashga oid chora-tadbirlar to’g’risida»gi 2019 yil 7 martdagi PQ-4235-son qarorining qabul qilinganligi buning yorqin ifodasidir. Mazkur huquqiy hujjatlar xotin-qizlarning ijtimoiy-siyosiy faolligini oshirish, ularning turli soha va tarmoqlarda o‘z qobiliyat va imkoniyatlarini ro‘yobga chiqarishi uchun shart-sharoit yaratish, huquq va qonuniy manfaatlariga so’zsiz rioya qilinishini ta’minlash, onalik va bolalikni har tomonlama qo’llab-quvvatlash, shuningdek, oila institutini mustahkamlashga xizmat qiladi. Oliy ta’lim muassasalarida 2020-2021 o‘quv yilida xotin-qizlarga 4 foizli qo’shimcha davlat grantlarining ajratilganligi ularga berilgan yana bir imkoniyat va imtiyozdir. Bugun mamlakatimizda ayollar iqtisodiyotning barcha tarmoqlarida o‘z iqtidor va imkoniyatlarini namoyon qilmoqdalar. Xotin-qizlarni yangicha yondashuv, yangicha g’oya va tashabbuslar bilan chiqishlariga ko’mak berish davr talabiga aylanmoqda. Respublikada amalga oshirilayotgan ilmiy faoliyatga oid davlat dasturlari doirasidagi loyihalarda xotin-qizlarning faol ishtirok etayotganligi ham e’tiborga molik. Bu esa o‘z navbatida ilm-fan sohasida izlanishlar olib borayotgan xotin-qizlar zimmasiga ham alohida mas’uliyat yuklaydi. 2018 yildan buyon o‘tkazib kelinayotgan “O‘zbekiston ayollarining 100 ta eng yaxshi innovatsion loyihasi” tanlovi diqqatga sazovor. Unda o‘z texnik loyihalari, ratsionalizatorlik takliflari, innovatsion ishlanmalarini amaliyotga joriy etish istagida bo’lgan olimalar, doktorantlar, iste’dodli talaba va o’quvchi qizlar, ixtirochilar, ratsionalizatorlar, muhandis konstruktor, dasturchi, tadbirkor ayollar ishtirok etib keladilar. Loyihalar ichidan 100 ta eng munosibi tanlab olinib, ularning mualliflari tanlov g’olibi sifatida e’tirof etiladi. Ilm-fan sohasida ayollarning o’rnini yanada oshirish uchun “Olima ayollar grantlari” tanlovini e’lon qilinishi ham ularni qo’llab-quvvatlashda muhim bo’lib, respublikamizda xotin-qizlarni ilm-fanga keng jalb qilish, fan-ta’lim va iqtisodiyotning turli tarmoq va sohalarida ilmiy faoliyat bilan shug’ullanayotgan

xotin-qizlarning yangi g’oya va ishlanmalarini har tomonlama qo’llab-quvvatlash va rag’batlantirishga xizmat qiladi. So’nggi uch yilda Toshkent davlat sharqshunoslik universitetida fan doktori (DSc) ilmiy darajasida tasdiqlanganlarning 32 foizini, falsafa doktori (PhD) ilmiy darajasida tasdiqlanganlarning 37 foizini xotin-qizlar tashkil etmoqda. Yosh olimalarni turli fan sohalarida o’z intellektual salohiyatlarini namoyish etishlarida oliy malakali ilmiy va ilmiy-pedagog kadrlarni maqsadli tayyorlovchi tayanch doktorantura va doktorantura katta ahamiyat kasb etmoqda. Bugungi kunda respublikada mavjud oliy o‘quv yurtidan keyingi ta’lim institutlari ilmiy salohiyatni yuksaltirish, ta’lim samaradorligini oshirish hamda ilmiy va ilmiy pedagogik kadrlar tayyorlashni yanada takomillashtirishga xizmat qilmoqda. Natijada bugungi kunda Fanlar akademiyasi tizimida ishlayotgan 4 ming 760 nafar xizmatchining 40 fozini, ya’ni 1 ming 905 nafarini xotin-qizlar tashkil etmoqda. Yurtimizda ilmiy izlanishlar bilan mashg’ul 2 ming 146 nafar tadqiqotchidan 695 nafari ham ayollardir. Ta’lim, sog’liqni saqlash, ijtimoiy va gumanitar sohalar rivojida xotin-qizlarimizning ishtiroki salmoqli o‘rin tutadi. Ammo, tabiiy fanlar, matematika, injiniring, texnologiya, sanoat va qurilish sohalarida nafaqat O‘zbekiston, balki butun dunyoda ayollarning o’rni hamda mavqei ancha quyida ekanidan ham ko‘z yumib bo‘lmaydi. Binobarin, Nobel mukofoti tarixida ilm-fan sohasida ushbu mukofotga sazovor bo‘lgan xotin-qizlar soni atigi 3 foizni tashkil etishining o‘ziyoq buni ochiq-ravshan tasdiqlaydi. O‘z navbatida, oliy o’quv yurti tahsilidan keyingi ta’limni muvofiqlashtirish yagona elektron tizimida 2020-2021 yillarda ro‘yxatdan o‘tgan va ilmiy-tadqiqot bilan shug’ullanayotgan o’zbekistonlik xotin-qizlar soni 2 ming 456 nafarni tashkil etmoqda. Shundan 1 ming 185 nafari – doktorantura negizida ilmiy tadqiqot olib borayotgan bo’lsa, 80 nafari doktoranturada tahsil olmoqda va 964 nafari mustaqil izlanuvchilar (PhD) qatoriga kiradi. Shu bilan birga, mamlakatimiz oliy o’quv yurtlarida ta’lim olayotgan 440 ming 959 nafar talabaning 45,9 fozi xotin-qizlardan iborat. Davlatimiz rahbarining tashabbusi bilan ijtimoiy himoyaga muhtoj qizlarning bilim olish imkoniyatlari yanada kengaytirilib, oliy ta’lim muassasalariga 4 foizli davlat grantlari ajratildi. Mazkur

yangi tizim asosida 2020 yilda 950 nafar ijtimoiy himoyaga muhtoj qiz o'qishga qabul qilindi. 2021 yilda ijtimoiy himoyaga muhtoj qizlarning 2 ming nafari uchun maxsus stipendiyalar ajratish yo'lga qo'yildi. Barcha vazirlik va idoralarda gender tenglik masalalari bo'yicha maslahat kengashlari faoliyati tashkil etildi.

Xulosa qilib aytganda, atoqli ma'rifatparvar bobomiz Abdulla Avloniy: "Qizlar hammadan ko'ra bilim olishga intilishi kerak, chunki bu bilim bilan kelajak avlodni tarbiyalaydi", deb uqtirgani bejiz emas. Aslida ham, har qanday rivojlangan jamiyatda taraqqiyot va sivilizatsiya darajasi ayolga bo'lgan munosabat, xotin-qizlarga yaratilgan imkoniyatlar ko'lami hamda miqyosi bilan belgilanadi. Milliy yetakchi ayollar muloqoti ayollarni qo'llab-quvvatlash tarmog'ini yaratish orqali ayollar ovozini kuchaytirishda muhim rol o'ynaydi.

**FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO'YXATI:**

[1]. Алиев М.М., Ивлева Е.В. (2021). Научно-исследовательская деятельность женщины в Узбекистане. Науки об образовании. №5 (14), 31-39.

[2]. Rasulova D.V. (2020) Universitetdagi tadqiqot ishlariga ayollarni jalb qilish. Innovatsiya. 8 (226). 96-104.

[3]. Yuldosheva N.N., Chernikovskaya M.V. (2021). Talaba yoshlarning ilmiy tadqiqotlarga bo'lgan qiziqishini rivojlantirish: tajriba va muammolar // Kemerovo davlat universiteti axborotnomasi. Seriya: Siyosiy, sotsiologiya va iqtisodiy fanlar. № 1. 186–194.

[4].UNICEF foundation of gender-transformaative Approaches https://cutt.ly/6hatOke

[5]. O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisi Senatining qarori, 28.05.2021 yildagi SQ-297-IV-son